# ĠESÙ KRISTU BISS ISALVA

U hi se twelled iben, u ssejjaħlu ĠESÙ, għax hu jsalva lill-poplu tiegħu minn dnubiethom. Mattew 1:21

Għax Alla tant ħabb lid-dinja, li ta lil Ibnu l-waħdieni, biex kull min jemmen fih ma jintilifx, imma jkollu l-ħajja ta' dejjem. Ġwanni 3:16

Ġesù qallu: Jiena t-triq, il-verità u l-ħajja: ħadd ma jiġi għand il-Missier ħlief bija. Ġwanni 14:6

Lanqas m'hemm salvazzjoni f'xi ħadd ieħor, għax m'hemm ebda isem ieħor taħt is-sema mogħti fost il-bnedmin, li bih irridu nkunu salvati. Atti 4:12

...Kristu miet għal dnubietna skont l-iskrittura; U li ġie midfun, u li qam fit-tielet jum skond l-Iskrittura: 1 Korintin 15:3-4

Fih għandna l-fidwa permezz tad-demm tiegħu, il-maħfra tad-dnubiet, skond l-għana tal-grazzja tiegħu; Efesin 1:7



And the gospel must first be published among all nations. MARK 13:10

**HEMM ERBA' VERITAJIET LI RRIDU NIFHMU BIS-SĦIĦ:**

# 1 ALLA JĦOBBOK.

**ALLA JRID LI JKOLLOK IL-ĦAJJA TA' DEJJEM MIEGĦU FIS-SEMA.** Għax Alla hekk ħabb lid-dinja li ta lil Ibnu l-waħdieni, biex kull min jemmen fih ma jintilifx, iżda jkollu l-ħajja ta' dejjem. ĠWANNI 3:16

**ALLA JRID LI JKOLLOK ĦAJJA SINIFIKANTI.** Il-ħalliel ma jidħolx jekk mhux biex jisraq u joqtol u jeqred. Jiena ġejt biex ikollkom il-ħajja, u ħajja bil-kotra. ĠWANNI 10:10

**MADANKOLLU, ĦAFNA NIES MA JESPERJENZAWX ĦAJJA SINIFIKANTI U MHUMIEX ĊERTI MILL-ĦAJJA TA' DEJJEM MINĦABBA LI ...**

## 2 IL-BNIEDEM HU MIDNEB MIN-NATURA TIEGĦU. GĦALHEKK HU MIFRUD MINN ALLA.

Il-bnedmin kollha dinbu u ċċaħħdu mill-glorja ta' Alla; RUMANI 3:23

Għax il-ħlas tad-dnub hu l-mewt... RUMANI 6:23

- **MEWT FIŻIKA**

U kif hu miktub għall-bnedmin li għandhom imutu darba biss, u wara dan isir il-ġudizzju, LHUD 9:27

- **MEWT SPIRITWALI JEW SEPARAZZJONI ETERNA MINN ALLA**

Imma għall-ġwejjef, għal min ma baqax fidil, għal dawk ta' ħajja mħassra, għall-qattiela, għaż-żienja, għas-saħħara, għall-idolatri u għall-giddieba kollha, sehemhom ikun fil-belliegħa tan-nar iħeġġeġ u tal-kubrit; din hi t-tieni mewt. APOKALISSI 21:8

**JEKK IL-BNIEDEM JINFIRED MINN ALLA MINĦABBA DNUB TIEGĦU, X'INHI S-SOLUZZJONI GĦAL DIN IL-PROBLEMA? ĦAFNA DRABI NAĦSBU F'DAWN BĦALA S-SOLUZZJONIJIET: RELIĠJON, GĦEMEJJEL TAJBIN, MORALITÀ MADANKOLLU, HEMM SOLUZZJONI WAĦDA BISS IPPROVDUTA MINN ALLA.**

# 3 ĠESÙ KRISTU HUWA L-UNIKU TRIQ LEJN IS-SEMA.

**Wieġbu Ġesù: Jiena hu t-Triq, il-Verità u l-Ħajja. Ħadd ma jmur għand il-Missier jekk mhux permezz tiegħi. ĠWANNI 14:6**
**Għax Kristu wkoll miet darba għal dejjem minħabba d-dnubiet; hu li kien ġust, miet għall-inġusti biex iressaqkom lejn Alla; kien mogħti l-mewt fil-ġisem, imma ħa l-ħajja fl-ispirtu. 1 PIETRU 3:18**
**Min jemmen fl-Iben għandu l-ħajja ta'dejjem; iżda min ma joqgħodx għall-Iben ma jarax il-ħajja, imma tibqa' fuqu l-korla ta' Alla. ĠWANNI 3:36**

**MADANKOLLU, MHUX BIŻŻEJJED LI NKUNU NAFU BISS X'GĦAMEL ĠESÙ KRISTU GĦALINA.**

## 4 IRRIDU NPOĠĠU L-FIDI TAGĦNA FIL-MULEJ ĠESÙ KRISTU GĦAS-SALVAZZJONI TAGĦNA.

**IS-SALVAZZJONI TAGĦNA SSIR POSSIBBLI BIL-GRAZZJA TA' ALLA PERMEZZ TAL-FIDI F'ĠESÙ KRISTU.**
**Intom salvi bil-grazzja, permezz tal-fidi; u dan mhux bis-saħħa tagħkom, imma b'don ta' Alla; mhux bl-opri, biex ħadd ma jiftaħar. EFESIN 2:8-9**

**GĦID DIN IT-TALBA LIL ALLA BIL-FIDI:**

**MULEJ ĠESÙ, GRAZZI ĦAFNA TAL-IMĦABBA KBIRA TIEGĦEK GĦALIJA. NISTQARR LI JIEN MIDNEB U NITLOB MAĦFRA. GRAZZI TAL-MEWT TIEGĦEK FUQ IS-SALIB BIEX TĦALLAS IL-PIENA GĦAL DNUBIETI. NEMMEN FIL-QAWMIEN TIEGĦEK MILL-IMWIET. MINN ISSA 'L QUDDIEM, JIENA NAFDAK BĦALA L-MULEJ U S-SALVATUR TIEGĦI. NAĊĊETTA R-RIGAL TIEGĦEK TAL-ĦAJJA TA' DEJJEM U NĊEDI ĦAJTI LILEK. GĦINNI NOBDI L-KMANDI TIEGĦEK. AMMEN.**

**JEKK TEMMEN F'ĠESÙ KRISTU, ĠRALKOM DAN LI ĠEJ:**

• **GĦANDEK ĦAJJA ETERNA MA ALLA.**
**Din hi tabilħaqq ir-rieda ta' Missieri: li kull min jara lill-Iben u jemmen fih, ikollu l-ħajja ta' dejjem u jiena nqajmu mill-imwiet fl-aħħar jum. ĠWANNI 6:40**
• **ID-DNUBIET TIEGĦEK KOLLHA HUMA MAĦFURA. (PASSAT, PREŻENT, FUTUR)**
**Ħelisna mill-ħakma tad-dlam, u daħħalna fis-saltna ta' Ibnu l-maħbub, li bih għandna l-fidwa, il-maħfra tad-dnubiet. KOLOSSIN 1:13-14**
• **INT ĦLEJQA ĠDIDA KOLLHA QUDDIEM ALLA. DAN HUWA L-BIDU TAL-ĦAJJA ĠDIDA TIEGĦEK.**
**Meta wieħed jingħaqad ma' Kristu, isir ħolqien ġdid; il-qadim għadda u daħal il-ġdid. 2 KORINTIN 5:17**
• **ISSA INT TIFEL TA' ALLA.**
**Imma lil dawk li laqgħuh tahom is-setgħa li jsiru wlied Alla, dawk li jemmnu f'ismu, ĠWANNI 1:12**

**LI NAGĦMLU GĦEMEJJEL TAJBIN MHUX MEZZ TA' SALVAZZJONI, IMMA EVIDENZA TAS-SALVAZZJONI TAGĦNA.**